IMPRIMATUR

Bondo, die 8 martii 1937

Fr. Blessing, O.S.C.
*Praef. Ap.*



## UTILISATION DU MANUEL

Voici un premier fascicule d'une petite grammaire lingala que nous avons voulu rendre le plus simple et le plus attrayant possible. Nous avons essayé de réaliser dans ce manuel les grands principes dont s'honore la pédagogie moderne : méthodes actives, école pour la vie, concentration de l'enseignement.

Voilà pourquoi l'on trouvera ici en plus des notions grammaticales élémentaires, des lectures, des causeries, de nombreux exercices d'application, des dictées, des morceaux de diction et des chants.

Chaque chapitre représente une série de leçons pivotant autour d'un même « *centre d'intérêt* » choisi autant que possible dans le milieu où vit l'enfant.

Pour faciliter l'emploi du présent manuel nous indiquons brièvement notre façon de procéder.

La première leçon consistera, là où il y a possibilité, en une *leçon promenade* (Ex. : l'église, le village, la rivière, le magasin, etc.). Le rôle du maître se bornera à faire observer. Rentré en classe il synthétisera le tout en quelques mots au tableau, ce qui donnera ample matière à de *nombreux exercices d'élocution, de vocabulaire et de phraséologie*. Une autre leçon sera consacrée à la *lecture* ; suivra une *causerie* sur les croquis. Les exemples grammaticaux étant extraits de la lecture et illustrés par la causerie, la *leçon de grammaire* perdra beaucoup de sa sécheresse. Les *applications* se feront autant que possible oralement et par écrit. Faut-il ajouter que chaque nouveau devoir appelle une courte répétition des notions grammaticales antérieurement étudiées? En outre on engagera le maître à multiplier lui-même les exercices. Nos élèves n'en feront jamais assez. Les applications étant terminées, la *dictée* servira de contrôle. Le *morceau de diction*

ou le *chant* sera enseigné au cours de la quinzaine, temps moyen accordé à chacun des chapitres.

Nous nous sommes bornés, dans le présent livret aux branches de langue maternelle. Mais il serait à souhaiter que le même centre d'intérêt s'étende aux autres branches telles que le *calcul* et le *dessin*. Ici nous choisirons nos exemples, là nous dessinerons des objets en rapport avec le centre d'intérêt.

Procédant de la sorte il nous semble que le manuel donnera son plein rendement. Loin de nous cependant la pensée de vouloir imposer notre façon de voir. C'est pour être utile à tous que nous avons dressé ce petit schéma, à chacun de l'adapter à son propre milieu.

S. G.

---

NOMENCLATURE.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Bomoko | = singulier | Bomingi | = pluriel |
| Botangi | = lecture | Boteyi | = grammaire |
| Bosakeli | = dictée | Botangeli | = récitation |
| Nkombo | = nom | Bobakemi | = adjectif |
| Verebe | = verbe | Ejalela | = sujet |

Boyemi = dessin



LITEYA I

# Mboka

**1. BOTANGI** : *Lobi o mboka.*

Lobi na mpokwa tojalaki o mboka, bisu elongo na tata, mama mpe bandeko basatu. Mama atutaki fufu ya nsongo mpe tata amelaki kamanga. Bisu na bandeko tobetaki matope. Nzoto ya bisu mobele njungwa.

Mwese mokomi motane kuna o likolo lia mbira.
Nsoso na masweiswei malingaki kulala.

Sasa, « Sangbayo », mbwa ya bisu, etelemi na mbangu ; ebalani o jamba ; ebandi kugama. Solo, nyama ejalaki penepene.

Na kubanga tokimi epai ya mama. Tata, ye mobali mpenza, atiki nkonango yayeye o meza. Akamati, likonga. Alingi akei o jamba.

Sesepi, nguma, nyoka enene, ebimi o matiti. Ekangi « Sangbyao ». Elingi kumela ye. Kasi tata abeti nguma mbala mingi na likonga lia yeye.

Nguma etiki mbwa. Ewei bowi.

... Na mbisa tosepelaki mingi o mboka. Tokabolaki mosuni biteni biteni mpe tosalaki limpati linene.



## 2. BOTEYI : *Mpo ya nkombo*

Mama, tata, bandeko bajali **batu**
Mbwa, nyoka, nsoso, lisweiwei ijali **nyama**
Ndako, mboka, mbira, meza bijali **biloko**
**Nkombo ekoyebisa bisu mpo ya batu, nyama to biloko**

## 3. MISALA :

1. *Bobimisa nkombo.*

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| motuli | nalobi | libonza | Nzambe | mpe | maliba |
| matope | Yozefu | tolingi | lora | Maria | elembo |
| o | nkuka | njila | kasi | lokola | ebuteli |

2. *O n° 1 nkombo ijali nini?*

3. *Bosilisa* :

Tokokutela motu o ...
Tokokutela molangi o ...
Tokokutela molakisi o...
Tokokutela bwatu o...
Tokokutela matiti o ...
Tokokutela Nzambe o ...
Tokokutela ndeke o ...
Tokokutela ndunda o ...
Tokokutela ngubu o ...
Tokokutela buku o ....

4. *Bobenda njila o nse ya nkombo ya batu* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Faranka | mosali | nkingu | mosantu | biloko |
| ngandi | moyekoli | bondoki | ejibeli | mope |
| libonza | moyibi | mobeko | ndoi | nkoi |



5. *Boluka nkombo ya nyama* 6?

6. *Botiya o molongo moko nkombo ya batu, mosusu nkombo ya nyama, mosusu nkombo ya biloko* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Mokiri | ndeko | epepeleba | tambwa | sango |
| bwatu | ngandi | nkopi | etwaki | mojalisi |
| noko | mopanji | matoi | moloki | mope |

## 4. BOSAKELI :

O mboka tata, mama, bandeko bajali.
Tata akokende bokila to akomela kamanga.
Mama akotuta fufu ya nsongo.
Bana bakobete matope.
Banso bakosambela na mpokwa.

## 5. BOTANGELI : MBOKA

Nalingi mboka ya ngai
Mama abatela ngai ;
Tata akosalela ;
Bandeko balingana !

Solo ! Solo !
Mpo ya bango
Ndenasambeli
Kina bowi !



LITEYA II

# Batu ba Kongo

**1. BOTANGI** : *Batu ba Kongo.*

Kongo nyele enene, mobele jamba to uma.

Nzambe atiyaki kuna nyama ndenge na ndenge jambi na kuleisa batu.

Baindu bakobika o Kongo. Kalakala bajalaki basenji, kasi sasaïvi mayele ma bango makola noki. Tokomona lokola mosolo kubima o maboko ma basali. Baindu basusu babongi kusomba kinga na mpe masini na kusona.

Kasi mosolo mwa mokiri mojali nkula mpamba o misu ma Nzambe. Bamope bakomi o mboka ya baindu jambi na kulakisa na basenji mpo ya Nzambe. Baindu baïke bandimi liteya lia bango. Koboyo tokomona sesepi o Kongo bakristu balamu na kutanga te.

Bamope bakogamisa molimu mwa baindu ; mindele basusu nkombo ya bango banganga, bakogamisa nzoto ya babeli o ndako ya dawa.

Na solo mpenza nse ya Kongo ekotambola malamu o njila ya bokolisi.

Tokotondo Nzambe jambi atindaki Ba-Belje o nyele ya bisu.



MOINDU BAINDU — MOSALI BASALI — MOBELI BABELI



**2. BOTEYI** : *Kelasi ya yambo : mo-ba.*

Mobeli, mosali, moindu bajali banso **batu**.

Moindu mojali na **mo** o bomoko, mokokomata **ba** o bomingi.

Mosali mojali na **mo** o bomoko, mokokamata **ba** o bomingi.

Moindu mojali na **mo** o bomoko, mokokamata **ba** o bomingi.

**O kelasi ya yambo tokokutela mobele nkombo ya batu.**

**Ijali na mo o bomoko ikokamata ba o bomingi.**

**3. MISALA** :

1. *Botiya o bomingi* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| mobali | mokare | mojimi | monuna | mokitani |
| mwasi | mosantu | mompaya | moninga | mosenji |

2. *Botiya o bomoko* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| bakonji | baumbu | batuli | banuna | balakisi |
| bana | bayibi | basi | baloki | batu |

3. ***Bosilisa*** :

Motu alingi kukosa motu ajali ...
Motu ameli mingi ajali ...
Motu akobika o ndako ya dawa ajali ....
Mobali akokamata .... o bolongani bwayeye.
Mwana asili abimi bobele poso yoko, topesi ye nkombo....
Mope akopesa toli ya Nzambe na .... banso.

4. *Bondima* :

Tokokutela banani o ndako ya Nzambe?

Tokokutela banani o ndako ya dawa?
Tokokutela banani o nyele ya Kongo?
Tokokutela banani o mboka ya misio?
Tokokutela banani o mboka ya Leta?
Tokokutela banani o mabongo ma mai?

5. *Boluka nkombo ya batu 5 mpe bokoma yango o bomingi?*

6. *Bobenda njila o nse ya nkombo ya batu* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| nsala | mwana | maliba | baumbu | ndako |
| bakonji | mboka | ejibeli | monuna | basaleli |
| bomoi | basantu | Yozefu | moyekoli | Bavo |

**4. BOSAKELI** :

O nyele ya Kongo tokokutela batu mingi.
Baindu baliki batu basusu.
Ntina ya batu ijali katikati na bango ndenge na ndenge.
Baindu mingi bajali bapaganu.
Basusu bajali bakristu.
Luanga Karolo ajali beato moindu.

**5. LOYEMBO** : *O mboka ya mokonji*




II

O mboka ya mokonji
Banganga kuna bakolala
O mboka ya mokonji
Tokojwa banganga
Bakoyamba « Yenda »
« Mbiti » soko « Banga ».

III

O mboka ya mokonji
Basoda kuna bakolala.
O mboka ya mokonji
Tokojwa basoda
Bakobenga batu
O ndako eindu



IV

O mboka ya mokonji
Bampaya kuna bakolala
O mboka ya mokonji
Tokojwa bampaya
Bakomi kutala
Bandeko o mboka.

---

LITEYA III

# Batu ba Kongo

**1. BOTANGI** : *O Kongo, kalakala....*

Kalakala Kongo ejalaki te lokola sesepi.
Baindu babikaki na nsomo eopusi jambi na bobe bwa Barabu.
Bango bakamataki baindu baumbu.
Barabu basangani soko nkama ibale mpe batamboli pete o likolo lia mai. Batamboli kina katikati na butu. Na nsima baluboli o libongo bajongi mboka mpe babongoli ndako inso. Babomi batu basusu, bakangi basusu baumbu. Boyo o gala yoko babongolaki batu nkoto nkoto.
Bakangi basi mpe bana bake lokola.
Batambwisi baumbu esiii. Kuna batekisaki bango na Barabu basusu. Batekisaki mobali soko bafaranka ntuku ibale mpe mwana mpata ibale.
Nsoni enene na Barabu!
Kasi Bula-Matari atindaki basoda bayeye o Kongo jambi

na kukosola baumbu. Mindele babundaki bitumba biïke ; bafukisaki Barabu mpe baindu bajali sesepi gutu na bonsomi.



SODA BASODA — ARABU BARABU — MONDELE MINDELE

**2. BOTEYI** : *Kelasi ya yambo (nsima).*

> Soda, arabu bajali na mo o bomoko te.
> Soda, arabu bakokamata o bomingi ba (basoda, baarabu)
> Kasi mondele mojali o bomingi mindele.
> **Nkombo ya batu isusu ijali na mo o bomoko te, ikokomata lokola ba o bomingi. Elongoli « mondele », o bomingi « mindele ».**

**3. MISALA** :

1. *Botiya o bomingi* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Arabu | yango | sango | kabinda | mondele |
| mama | katoliku | nkolo | nkaja | likwangola |



2. *Botiya o bomoko* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Basoda | bakomanda | bakuli | bapaganu | bamama |
| banzambe | baboi | babuba | bandeko | bakoi |

3. *Botiya o bomoko* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| baloki | batata | basenji | bandoi | bakangemi |
| basenjeri | mindele | basali | baumbu | bangoingoi |

4. *Nkombo na nsima, nini?*

| | | | |
|---|---|---|---|
| nyango | Nzambe | mobomi | papa wa Roma |
| mojalisi | soda | zuzi | nkolo |
| baboti | mobeli | mowaki | mokengeli |

5. *Boluka o kelasi ya yambo nkombo* 5 *na mpo ya yambo te mpe nkombo* 5 *na mpo ya yambo?*

6. *Boluka nkombo ya bakristu, babali* 5, *basi* 5?

**4. BOSAKELI** : *Batu ba Kongo.*

O Kongo bakomona lokola mindele.
Bango bauti o Mputu.
Mindele bafukisaki Barabu o nse ya bisu.
Barabu bakangaki baindu mpamba kalakala.
Batekisaki bango baumbu.
Solo ! Bula-Matari agamisaki bisu mingi.

**5. BOTANGELI** : Mope

Katikati ya jamba
Basenji bajalaki
Na kukembisa « Yenda »
Baloki basepeli !

Kasi mope akomi
Ayebisaki Yezu
Apesi batisimu....
Mpe moloki alongwi !

LITEYA IV

# Mokiri

**1. BOTANGI** : *Mokiri mwa Sambala.*

Gala eliki, Sambala asili akomi kulala o mboka ya mokonji mpe na mwasi wayeye.
Aluki penepene na njila esika elamu na kutonga ndako.
Aponi esika wapi mabele majali makasi te.
Etele ekobima esi eke.
Na bosepeli abandi kukata jamba. Miete minene mijalaki kuna te, kasi etundaki na minjube.
Baposo babale na nsima ndako ejalaki. Sambala elongo na bandeko apakolaki potopoto. Gala ebandaki koboyo potopoto ekaoki noki. Kasi bipai binso minkaka minene mibimaki. Sanja yoko na nsima bapakolaki gutu ndako mpe ebiki malamu.
Sambala akobika na esengo o ndako yayeye.
Mwasi wayeye akosukola mokolo na mokolo mpembeni ya ndako ntina te nyama ya jamba ikoyingela ndako te.



MONJUBE MINJUBE — MONKAKA MINKAKA — MWETE MIETE



**2. BOTEYI** : *Kelasi ya ibale : mo-mi*

Monjube mokobanda na **mo** o bomoko, mokobanda na **mi** o bomingi.
Monkaka mokobanda na **mo** o bomoko, mokobanda na **mi** o bomingi.
Mwete (= moete) mokobanda na **mo** o bomoko, mokobanda na **mi** o bomingi.

**O kelasi ya ibale nkombo ijali na mpo ya yambo mo o bomoko, ikokamata mi o bomingi.**

**3. MISALA** :

1. *Botiya o bomoko* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| basoda | minoko | batu | mizero | miula |
| mindele | misala | misai | mitu | milangi |

2. *Botiya o bomingi* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| motuya | moninga | motindu | mokonji | mobeko |
| moloki | mondele | moyango | monuna | molako |
| motondo | mosenji | molongo | ndoi | papa |

3. *Botiya o molongo gudi nkombo ya kelasi ya yambo mpe yango ya kelasi ya ibale* :

| | | | |
|---|---|---|---|
| baumbu | moloki | mobimbi | mombongo |
| mindele | basi | milako | mompila |
| mikiri | mitu | batu | mototo |
| mituya | basoda | milangi | batatoli |

4. *Boloba* : a) *nkombo ejali o kelasi kani.*
b) *soko ejali o bomoko to o bomingi* :

| | | | |
|---|---|---|---|
| miluka | mompaya | moloki | nkaja |
| Nzambe | mokongo | mama | mikolo |
| mibu | basango | milimu | mindele |

5. *Botiya o bomingi* :

Moindu na mondele.
Mokonji na mosaleli.
Komanda na boi.
Santa Maria, santa ndoi ya nkaja wangai.
Moluka na mongala.
Anjelu na mosantu.
Mo-babua mpe Mo-zande.

6. *Boluka nkombo ya batu mpe ya biloko bijali* :

a) o kelasi.
b) o ndako ya Nzambe.
c) o mboka.
a) o kelasi.

**4. BOSAKELI** :

Nzambe ajali mojalisi wa lora mpe wa molongo. Ye mpenza abimisaki batu o mokiri, basamaki o mai, ndeke, mampata na mwese, o etando ya likolo. Mwese akotanisa mokiri. Tokotondo Nzambe mojalisi.

**5. BOTANGELI** : MONOKO SOLO !

Tata asili akufi
Alobaki na bana bayeye :
« Soko bokoma banene
Bopanda ndunda o gadi.
Ndebojwi mosolo mingi ! »
Mbisa bana batosaki.
Bapandaki ndunda mingi
Batekisaki na nsima
Mpe sesepi basepeli.



LITEYA V

# Bokila

**1. BOTANGI** : *Bokila.*

Ntangu ya gala ebandi. Tokende bokila. Tokataki kwanza bilanga jambi na mobu mokoya.
Banani bakokoma kulobo ?
Batu ba mboka bandimi mingi nsango eye. Bakamati njila ya mai, bakweli o bwatu, bakei epai ya ngele. Basili bakomi penepene na maeta, batiki bwatu, babeti ndobani. Na mpokwa babutwi na bwatu botundi na basamaki.
Kasi batu basusu ba mboka bakei o mai te, balingi boopusi bokila o jamba.
Bakamati makonga na bodzanga bwabango. Batamboli ka, ka, ka.
Ekomi bango katikati ya jamba batandaki nkamba.
Bakila elongo na mbwa ya bango bayingeli jamba. Moko akangi njolo yayeye mpe ameki kugama bo ngandi. Mbwa ekoluka bipai binso. Sasa mboloko ebalani. Mbwa ekofukisa yango kin'o nkamba. Yakomaki yango kuna bakila basusu,



BONDOKI
MANDOKI



BODZANGA
MADZANGA



BWATU
MAATU

bango batikalaki penepene na bodzanga, babeti nyama na bondoki mpe makonga.

Bango lokola babutwi na mpokwa. Basepeli be jambi bakangaki nyama njike : mboloko, ngandi, ngulube mpe isusu ndenge na ndenge.

## 2. BOTEYI : *Kelasi ya isatu : bo-ma.*

Bondoki mokobanda na **bo** o bomoko, na **ma** o bomingi.

Bodzanga mokobanda na **bo** o bomoko, na **ma** o bomingi.

Bwatu mokobanda na **bo** (bw = bo) o bomoko, na **ma** o bomingi.

**O kelasi ya isatu nkombo ijali na mpo ya yambo bo o bomoko ikokamata ma o bomingi.**

## 3. MISALA :

1. *Botiya o bomingi* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| bokaboli | bokila | boloni | bondoki | bopo |
| bosakeli | bwatu | boumbu | bwembo | botamboli |

2. *Botiya o bomoko* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| bayibi | maseke | maswani | mapaleli | mabina |
| malangiti | makaboli | mantulu | matu | maloji |

3. *Botiya o bomingi* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| sango | motema | bolangiti | bwatu | molangi |
| nkaja | bopo | mokila | bokila | mokristu |
| mojaka | bondoki | motuya | mondele | mompila |



4. *Bosilisa na kupono nkombo* :

Minoko na kupono : mwasi, mope, baboti, bondeko, bokoti, batu.

Bula-Matari ajali na .... bonene.
Astirida, .... wa Leopole III, asili akufi o lingumisa.
Yezu akosolaki .... banso.
.... akogamisa molimu mwayo.
Linga .... bayo.
Kukata .... na bana balamu, malamu be.

5. *Boloba nkombo ijali o kelasi kani* :

| | | | |
|---|---|---|---|
| botamboli | Filipo | mokiri | bana |
| bobutwi | mokuli | molinga | mompaya |
| basamba | mobu | bodzanga | bokonji |
| milangi | bwatu | bondoki | basi |

6. *Bobenda njila* 1 *o nse ya nkombo ya kelasi ya* 1 ;
*njila* 2 *o nse ya nkombo ya kelasi ya* 2 ;
*njila* 3 *o nse ya nkombo ya kelasi ya* 3 ;

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| baba | mobimbi | episkopu | bokila | maloji |
| mojalisi | koi | mokongo | misala | malangiti |
| bontulu | Nzambe | moluka | boso | bandoi |
| miloli | mongongo | bondoki | Maria | Roza |

7. *Boluka nkombo* 5 *ya kelasi ya yambo,* 5 *ya kelasi ya* 2 *mpe* 5 *ya kelasi ya* 3.

## 4. BOSAKELI : BOKILA

Batu bakokende bokila sok'o mai sok'o jamba.
O jamba babeti nyama na bondoki to na makonga.
Bodzanga bokokanga nyama.
O mai bakamati basamaki.
Basusu bakendaki na bwatu kina maeta.

**5. LOYEMBO :** BOKILA




II

Tokopesa binu baninga
Mbote mingi o ntei ya mboka.
Ndetobutwi na nkoi soko tambwa
Ndetobutwi na nkoi soko tambwa.

III

Ndetoyei na esengo mingi
Jambi ndetokumbi mosuni
Ndetosali na nsima limpati.
Ndetosali na nsima limpati.

---

LITEYA VI

# Ndako ya Nzanbe

**1. BOTANGI :** *Ndako ya Nzambe.*

Ndako ya Nzambe, esika wapi basaserdoti bakobonzela misa santa. Ejali ndako kitoko be, molai soko bm. 60.

Ejibeli ejali enene eopusi mpe maninisa majali na kutanga te.

Na libanda tokomona kuruse o likolo lia motondo.

Mokolo na mokolo bakristu bakoyingela ndako eye jambi na kukembisa Nzambe. Bajali kuna na limemie mpe basololi nsoki te. Basusu bakei konfesio basusu bakuli nzoto ya Mokonji.



Mokolo mwa lomingo ndako ya Nzambe etondi kutonda na bakristu. Nsima ya evangelio mope apesi toli ya Nzambe. Tokondima mingi monoko moye jambi Yezu apesaki na basaserdoti ngufu ya kukolisa bokonji bwa Yeye aw'o nse.

Esilaki yeye toli mope akobonzela misa santa.

O ntangu ya kosekrasio bakristu banso bakwei o mabongo bakokanga makata ma bango mpe bakokumisa Mokosoli asili akomi o likolo lia altari uta bolingi bwa batu.

Kukende o misa santa mokolo mwa lomingo ejali mobeko mwa Eklezia.



LININISA
MANINISA



LIKATA LIBONZA
MAKATA MABONZA

**2. BOTEYI :** *Kelasi ya inei : li-ma.*

Lininisa mokobanda na <u>li</u> o bomoko, na <u>ma</u> o bomingi.
Likata mokobanda na <u>li</u> o bomoko, na <u>ma</u> o bomingi.
Libonza mokobanda na <u>li</u> o bomoko, na <u>ma</u> o bomingi.

**O kelasi ya inei nkombo ijali na mpo ya yambo <u>li</u> o bomoko ikokamata <u>ma</u> o bomingi.**

## 3. MISALA :

1. *Botiya o bomingi* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| litoi | liseke | litungulu | lisala | liyane |
| lisumu | lipapu | likei | liyebu | limpata |
| lisangu | lititi | litambala | lilita | likanisi |

2. *Botiya o bomoko* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| mateya | mandoki | matu | matufane | minoko |
| mayane | bamama | milangi | maninisa | maseke |
| matiti | malule | madzanga | maeta | masenginya |

3. *Bosilisa* :

Minoko na kopono : lingenda, matoi, bana, maseke, likundu.

Mboloko ejali na .... mabale.
Motu ajali na .... mabale.
Elena abotaki .... banei.
Bavo abomaki nguma na ....
Bapaganu bakoyamba nkula ya ....

4. *Bondima* :

Maninisa boni o kelasi ya yo?
O ndako ya baindu, motondo mokangemi na nini?
O faranka yoko, makuta boni?
Baindu bakokende bokila na nini?
Molakisi apesi nini na bayekoli bakosolola o kelasi?

5. *Boluka nkombo inei o kelasi ya* 3 *mpe inei o kelasi ya* 4?

6. *Nkombo na nsima, nini?*

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| malule | lisumu | bowi | moumbu | lisasi |
| moula | mokristu | mongala | lisu | moyekoli |
| mwese | bwembo | litoi | lipole | nyango |

7. *Botiya o molongo moko moko nkombo ya batu, ya nyama, ya biloko.*

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| lisu | nena | lisweiswei | sango | mokumbusu |
| matiti | molangi | noko | palanga | ligbololo |
| mboloko | lisanzu | lipalela | litufane | motumolo |



## 4. BOSAKELI :

Yezu ajali o ndako ya Nzambe.
Mokolo na mokolo bamope bakobonzela misa santa.
Bakristu balamu balei nzoto ya Mokonji mbala mingi.
O lomingo tokopesa libonza like, soko likuta soko meya.

## 5. LOYEMBO : Santa Maria




| II | III |
|---|---|
| Ngai, mwana wayo lokola | Bisu banso na basantu |
| Otala ngai na boboto! | Elongo tokembisa yo! |
| Ngai mwana wayo lokola | Bisu banso na basantu |
| Obutisa ngai esengo! | Tolingi yo na lobiko!... |



LITEYA VII

# Kelasi

**1. BOTANGI**: *Monoko mwa Martino.*

« Martino, olingi kelasi mingi boyo jambi nini ? » Mokolo mosusu mama wa mwana asengaki bongo na yeye.

Mwana anoli : « E ! mama namoni yango malamu oyebi kelasi ya bisu te. Najali na mposa na kukoma mwana mayele mpe eye ejali makasi te o mboka eye.

Soko toyingeli kelasi tosepeli be. Tofungoli maninisa manso Bitandaka bijali semba o molongo mpe o nse bosoto bojali soko moke te. O bifelo molakisi abimisaki bililimbi bonzenga mpe akosenza byango mikolo misusu.

Molakisi akopesa lokola mateya malamu. Ayebi nsambo na kutanga te. Mikolo mingi akosala boyemi o etando eindu.

Solo, solo, tojali na mawa kuna te !

Lokuta te, mateya masusu majali makasi, kasi na monoko mwa molakisi tokoyoka mango noki.

Kelasi ekosala bisu malamu jambi tokosala misala minso miabisu mpo ya Nzambe.



EFELO — BIFELO　　ELILIMBI — BILILIMBI　　ETANDA — BITANDA



**2. BOTEYI**: *Kelasi ya itanu : e-bi*

Efelo mokobanda na e o bomoko, na bi o bomingi.
Elilimbi mokobanda na e o bomoko, na bi o bomingi.
Etanda mokobanda na e o bomoko, na bi o bomingi.

**O kelasi ya itanu nkombo ijali na mpo ya yambo e o bomoko ikokamata bi o bomingi.**

**3. MISALA**:

1. *Bobenda njila o nse ya nkombo ya kelasi ya 5* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| likonga | bwatu | bililimbi | Arabu | likaya |
| edia | enkoti | lifungola | edito | mama |
| esobe | milangi | ndoi | bitapi | epongeli |
| molongo | elieli | bitwaki | mwese | elongi |
| bikolo | mijaka | bikoto | mwinda | boumbu |

2. *Botiya o bomingi* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| litoi | ekolo | ndoi | esika | eyika |
| likei | monjube | ebuteli | monoko | bolangiti |
| bontulu | mondele | bondoki | ekati | mosenji |
| soda | anjelu | molakisi | lipapu | esende |

3. *Boluka nkombo* 10 *na biloko tokokutela o kelasi ya bisu*

4. *Nkombo na nsima, nini* ?

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| epepeleba | Ernesti | ekumbaki | boso | mwinda |
| episkopu | enkoti | Mareta | elema | bontulu |

5. *Botiya o molongo moko nkombo ya kelasi ya* 5, *isusu o molongo mosusu* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| monganga | ejibeli | mama | epongeli | ebuka |
| sango | esengo | nkaja | bitapi | esulungutu |
| bilongi | mojimi | mobomi | bisanga | basenji |

6. *Bokokutela wapi?*

| | |
|---|---|
| ebuka o .... | matoi o ..... |
| ejibeli o ..... | libongo o ..... |
| epumba o ..... | bisende o ..... |
| basantu o ..... | matu o ..... |
| mondele o ..... | etoko o ..... |
| bitwaki o ..... | biyika o ..... |

4. **BOSAKELI** : O KELASI

Namoni o kelasi maninisa manene manei.
Kuruse ejali katikati ya bililimbi bia Bula - Matari mpe mwasi wayeye, o efelo ya boso.
Molakisi apesi toli ndenge na ndenge.
Mwana moko ajali o etando eindu.
Toyekolaki lero kwanza katekisimu na mituya.
Sesepi bosakeli bosili.

5. **BOTANGELI** : MWANA NGOINGOI

Ngbo ajali mwana ngoingoi
Alingi kelasi nsoki te.
Alobi : « Nse !.. kelasi ebe,
Buku ebe, bana babe,
Nalingi nkula yoko te !... »
— Kasi tata abengi ye
Abendi matoi mayeye
Alobi : « Ojali ngoingoi,
Meka moke kuyekola
Mpe na nsima osepela ! »





LITEYA VIII

# Nyama

1. **BOTANGI** : *Mboka ya Paolo.*

Mboka ya Paolo ejalaki esi mingi na mboka isusu. Ekolala o misu ma mai penepene na uma. Nyama ijali kuna na kutanga te.
Paolo abangi nyama iye nsoki te. Ajali mobali solo.
Ajali na nyama isusu o mboka yayeye : nsoso, masweiswei, mbwa, ntaba na mpata. Atongeli yango ndako jambi na kubatela yango na butu.
Mokolo mosusu na nta ntongo amoni o nse, nsima ya tambwa penepene na ejibeli ya ndako ya nyama yayeye.
Na mpokwa atiyi senjeri ya nkamba mpe akei kulala lokola alalaka.
O ntei ya butu alongoli o mpongi ntina ya bogami bokasi penepene ya ndako. Atelemi na bobangi nsoki te ; akamati makonga mayeye ; abimi o libanda.
Mwana wayeye, Yowane, aleli na nsomo.
Lokuta te senjeri ya nkamba ekangi tambwa.
Paolo atuboli yango likonga lioko.



| NKOSI | MBWA | NDAKO |
|---|---|---|
| NKOSI | MBWA | NDAKO |

Nyama eyoki nkanda eopusi elingi kubalana mpe kukanga mokila, kasi mpamba. Mobali atuboli nyama eye mbala njike, kina nzoto yayango ejala bipai binso mpota. Nkosi ekwei o nse, ewei.
Mpe Paolo ayoki esengo mingi.

**2. BOTEYI** : *Kelasi ya sita : n-n ; m-m.*

Nkosi mokobanda na **n** o bomoko bo ŏ bomingi.
Mbwa mokobanda na **m** o bomoko bo o bomingi.
Ndako mokobanda na **n** o bomoko bo o bomingi.
Tokomona o etalisi ya ibale letele sasaïvi na nsima ya m ejali b.

**O kelasi ya sita nkombo ijali mikolo minso na mpo ya yambo n to m o bomoko bo o bomingi. Bakokoma m o boso bwa baletele p to b.**

**3. MISALA** :

1. *Botiya o bomingi* :

| | | | |
|---|---|---|---|
| monoko | ngulube | bondoki | mpembe |
| nyango | liseke | ndoi | mboka |
| nkaja | nsoso | ndeko | nyoka |

2. *Bosilisa* :

Minoko na kupono : ndonge, nkoli, nzia, mosolo, ntako nyama, nswei.

Okende kunyanya te o mai wapi ..... ijali mingi.
Mpata elingi kuloba nkula ibale, soko ..... soko .....
Baindu balei ..... mingi.
Ofuta ..... na Leta.
Kata ..... yayo sanja na sanja ntina te ..... ikomi kuna te.

3. *Boluka nkombo* 5 *ibandemi na N mpe* 5 *ibandemi na mijali o kelasi ya* 6.



4. *Boluka nkombo* 10 *ya nyama, nkombo iye ijala o kelasi ya* 6.

5. *Boluka njila na nkombo yango.*

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ndunda | Yozefu | ndeke | mpio | ngandi |
| matu | ndoi | ndoto | nganzi | Roza |

6. *Bokangisa o nkombo isatu* :

... , ... , ... ijali nyama.
... , ... , ... ijali nkombo ya bakristu.
... , ... , ... bijali biloko bia mboka.
... , ... , ... ijali o mai.
... , ... , ... bijali o ndako ya Nzambe.

7. *Bobenda njila o nse ya mpo ya yambo ya nkombo inso* :

Nakuti mboloko o njila.
Ebalani mpembeni na mama wayango.
Iyingeli o matiti.
Batu bamonaki yango.
Bakamati likonga, bondoki na mbeli yabango.
Bayingeli esobe, bakati jamba, babeti nyama
Babeti mboloko mwana yambo, ewei.
Batu basepeli mpe basilisi mosuni mobimba.

**4. BOSAKELI** : NYAMA

Tokokutela o Kongo nyama ndenge na ndenge, isusu ilamu isusu ibe.
Nkoi, tambwa na nkoli ikolia batu.
Nyoka akokata makolo ma batu mikolo mingi.
Batu bakokende bokila jambi na kukanga nyama.
Balingi nkema, ngandi, ngulube ya jamba to nzale, basusu babete ndeke.

**5. LOYEMBO :** PUSU




*Pusu - mama :*

« Nakopesa bile, moku,
Mwana wangai, lia malamu !
Koma noki mafuta be
Mbabu aseki na yo te !... »

---

LITEYA IX

# Nzoto

**1. BOTANGI :** *Mwana mobeli.*

Nayebi mwana moko akobela makasi o mboka.
Yambo ajalaki palanga na nzoto elamu, mafuta be. Sésepi kofokofo esali ye ntangu elai. Nzoto yayeye ekundi mingi. Akangi bontulu bwayeye jambi na kumeka kupema malamu.
Mokolo mosusu makila mabimi o monoko mwayeye. Nzala ejali gutu te. Mwana oyo ajali na bokono bwa mpanji.
Balobelaki ye mikolo mingi kukende o ndako ya dawa. Kasi alingi te. Mpo eye ejali ebe mingi jambi na ye. Kuna monganga na bamasere babongi kubokolo ye malamu. Bapesa ye dawa na kubika noki.
Mpe tala o mboka bandeko batiki ye. Babangi ntina ya bokono bona bokanga nzoto yabango lokola.



Mobeli alali bobele o ndako yayeye. Nzoto yayeye arumbi, lomposo bosoto, nkiki ikangemi na bosoto.
Mpo ya nini kukende o ndako ya dawa te ? Mayele wapi !
Mwana oyo ajali na mposa ya batisimu. Katekiste wa mope akomi kutala ye mikolo miïke.
Tika tosambela mpo ya mobeli oyo ntina te Nzambe agamisa molimu mwayeye soko nzoto yaye abika gutu malamu te.



LOKIKI — LOPANJI — LOMPOSO
NKIKI — MPANJI — MPOSO

**2. BOTEYI :** *Kelasi ya saba : lo-n to lo-m*

> Lokiki mokobanda na **lo** o bomoko, na **n** o bomingi.
> Lopanji mokobanda na **lo** o bomoko, na **m** o bomingi.
> Lomposo mokobanda na **lo** o bomoko, na **m** o bomingi.
> Tala **m** ejali mikolo minso o boso bwa **p** awa.
>
> **O kelasi ya saba nkombo ijali na mpo ya yambo lo o bomoko ikokamata n to m (libosu lia b to p) o bomingi.**

**3. MISALA :**

1. *Boluka nkombo 4 ya kelasi ya 7 mpe bobimisa yango o njila.*

2. *Botiya o bomoko* :

Batu ba Kongo bajali na mposo njindu.
O ndako ya dawa tomonaki babeli ba mpanji.
Mama ajali na mbeki.
Tata ajali na makonga.
Olongolaki nsala ya ndeke eye?
Tokokoma na mpembe o bitanda biindu.

3. *Bobimisa kelasi ya nkombo mpe botiya o bomingi* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ndeko | ndako | lobese | bwatu | lokasa |
| mbula | esika | Germano | mbwa | Luwisa |

4. *Bobenda njila o nse ya nkombo ya kelasi ya* 6 :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| molimu | nyongo | loyembo | nsa | ntuku |
| nsoso | likuta | ntaba | mbese | mposo |
| mbula | ngembu | mpembe | nsala | nzale |

5. *Botiya o njila* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| lopanji | motema | misu | makata | losako |
| lora | nkoni | losambo | esengo | loyina |

**4. BOSAKELI** : NZOTO

Motu moko moko akelami na nzoto mpe na molimu.
Nzambe ajalisaki bisu.
Nzoto yabisu ekokufa, molimu mokobika na lobiko.
Bana, tika tobatela molimu mwabisu na kukimisa masumu.

**5. BOTANGELI** : YOKA MAMA !

Yoka mama mwa liteya
Toyekoli lero kuna
O eskola ya misio
Likopesa esengo!



O likolo, motu, tala.
Babumbi mayele kuna!
Mpe awa monso mobimbi
Motema o katikati!
Totambola na makolo
Mpe tosala na maboko!

Kasi esili kwanza te.
Nkula yoko bamoni te
Ekopesa nzoto ngufu.
Nkombo ya yango : molimu!

---

LITEYA X.

# Nzoto (nsima)

**1. BOTANGI** : *Germano.*

Germano, mwana wa yambo wa kelasi yabisu.
Ajali mwana molamu mpe na mayele mingi.



LOBOKO
MABOKO



LOKOLO
MAKOLO

O kelasi akoyekola na bokasi ; o libanda akosana malamu lokola.

Germano ajali na nzoto petwa, bosoto nsoki te. Na ntongo akosukola elongi, makolo na maboko mayeye. Libosu lia kulia akosopa mai moke o lobeki, akososa makata mayeye. Akokela elembo ya kuruse mpe akolia.Esili yeye kulia akosukula maboko mayeye gutu mpe akokende.

Mikolo mibale to misatu o poso yoko yoko Germano akokende kusosa nzoto o mai.

Germano ajali petwa ; akobela mingi te.

Tika tosala banso lokola ndeko wabisu Germano.

**2. BOTEYI :** *Kelasi ya saba (nsima).*

Loboko mokobanda na **lo** o bomoko, mokokamata
**ma** o bomingi (maboko)
Lokolo mokobanda na **lo** o bomoko, mokokamata
**ma** o bomingi (makolo)

**Nkomko ibale o kelasi ya saba ijali na bomingi gudi, nkombo yango loboko na lokolo.**

**3. MISALA :**

1. *Botiya o bomoko.*

| | | | |
|---|---|---|---|
| nsala | nzala | mandoki | maboko |
| njete | bilongi | bandoi | nzoi |
| matu | makolo | nsambo | malangiti |
| nsango | mpanji | mpata | binkoti |

2. *Boluka nkomko itanu biteni bia nzoto mpe bobimisa biango o njila.*

3. *Bosilisa.*

Minoko na kupono : longongo, ndenge, mpanji, nse, nkoni, lora, moto.



Jambi na kubatela nzoto yabisu na mpokwa tokoluka na moi ...... mpo ya kusala .......
Makono .... na ..... ikokanga nzoto ya batu aw'o .....
Batu na kutanga te bakufi o malari ya ......
Yanzi eyingeli o nse ya ...... la mwana oyo.
Soko motu asili akufi bakopanda nzoto yayeye, kasi molimu mwayeye moyingeli ..... to epongeli, to linfelu.

4. *Bobenda njila o nse ya nkombo inso o sopo ya botangeli bwa liteya* 9.

**4. BOSAKELI :** Nzoto

O nzoto, biteni binei : motu, mobimbi, makolo na maboko.
O motu tokomona nswei, misu, matoi, njolo na mbebu.
Mpanji na motema ibumbami o mobimbi.
Na maboko tobongi kukamata, kutalisa biloko ; na makolo tokotambola bipai binso.
Tika totondo Nzambe jambi na libonza linene lia nzoto

---

LITEYA XI.

# Magazini

**1. BOTANGI :** *O magazini.*

Soko tokotambola o njila enene eke tokokuta mikolo mingi bamagazini o mboka.
Tolingi magazini jambi tobongi kusomba kuna biloko biïke sopo yabisu elingi.
O mboka enene mondele ajali o magazini enene mpe o mboka isusu akotiya bakapita. Akokende kutala bango na masuwa mayeye.
Bakosomba nini o magazini ?

O magazini tobongi kusomba basemisi, bakapitula, matambala, mimpila, usi, babuzi, mbeli mpe lokola bamasini na mosolo mingi bo kinga to masini na kusona.
Mondele akosomba nkaranga, loso, ndika, mafuta ma mbira o maboko ba baïndu. Akotinda biloko o Mputu wapi bakosala biloko bisusu epai yabiango lokola saboni.
Biloko bisu tokosomba o magazini biuti mingi o nyele ya Mputu soko o nyele ya Yapani.
Tika tosomba o magazini biloko bikolala ntangu elai.




SABONI
BASABONI



SEMISI
BASEMISI



MASUWA
BAMASUWA

2. **BOTEYI**: *Kelasi ya mwambi* : — - *ba*.

Saboni ejali na mpo ya yambo te o bomoko, ekokamata **ba** o bomingi (basaboni)

Semisi ejali na mpo ya yambo te o bomoko, ekokamata **ba** o bomingi (basemisi)

Masuwa ejali na mpo ya yambo te o bomoko, ekokamata **ba** o bomingi (bamasuwa)

**O kelasi ya mwambi nkombo ijali na mpo ya yambo te o bomoko ikokamata ba o bomingi.**



3. **MISALA** :

1. *Botiya o bomingi* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| boloji | enyateli | mbwa | mosala | boi |
| monkoko | uma | lilala | tomati | moluka |
| nkaja | biriki | Nzambe | bolangiti | meza |
| mondele | lobese | lisasi | matabisi | kopo |

2. *Botiya o bomoko* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| bakuruse | bakiti | basoda | bagrasia | bakitani |
| bana | basi | Bakango | babuzi | baumbu |
| bafilili | babateli | bakelasi | bankaja | baora |

3. *Bosilisa.*

O mobu, ...... jumi na babale.
O rozario, ..... basatu.
O faranka yoko .... jumi, ......ntuku ibale.
O ..... bafaranka batanu.
O Santa Trinita ...... basatu.

4. *Boluka nkombo jumi o kelasi ya mwambi.*

5. *Bobenda njila yoko o nse ya nkombo o bomoko* ; *njila ibale o nse ya nkombo o bomingi.*

Magazini ya baïndu, libongo.
Eyenga na eyenga basi mingi bakokende kuna kutekisa biloko biabango: nkwanga, nsuni, mankemba, fufu ya nsongo, ntina ya nsongo, ananasi na basamaki. Batu bakosomba mpo ya meya basusu mpo ya faranka soko eliki. Basoda bajali kuna jambi na kupekisa makelele.

6. *Botiya o molongo moko biloko bia lia, o molongo mosusu nkombo isusu.*

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| masuwa | supu | senge | buku | samaki |
| bitwaki | mboka | salati | minkoko | mompila |
| bile | matiti | fufu | enkoti | ndete |
| mosuni | mwese | pilipili | tomati | litungulu |

**4. BOSAKELI** : *O Magazini.*

O magazini ya mindele tokomona biloko mingi biuti o Mputu.
Bilamba langi langi mpo ya babali to basi.
Tokomona esombelo to meza enene wapi bakosomba biloko.
Mokolo mwa kusala moko mpe mokolo mwa kusala mibale mondele akosomba ndika, mafuta ma nkaranga to loso.
Atiyi yango inso o masuwa yayeye mpe atindi yango na Mputu epai ya Aketi.

**5. LOYEMBO** : *Mombongo.*




II

Mpe na nsima, batu bakei
O sopo ya magazini.
Bakoluka, bakotuna,
Bakopono, bakomeka ;
Balingi biloko mingi !

III

Kasi bowi boyei noki....
Ndebatiki magazini.
Jambi Nzambe akofuta
Mosala mwabango mpenza
Ndebajwi mosolo kani ?





LITEYA XII.

# O Eskola

**1. BOTANGI** : *Eskola.*

Bayekoli balingi kukoma bana mayele bakende o eskola. O eskola yabisu bakelasi bajali mingi. Bana baïke bakolala kuna. Basusu balamu bakozangisa kelasi mbala yoko te. Kasi basusu, bangoingoi, bakokoma o nsima. Molakisi akopalela mpe akokambisa bango. Na mbisa bakoyoka esengo te soko babongi kutikala bi ntangu bandeko bakosana na matope to soko bajongi o mboka.
Nalingi kukoma mwana molamu. Natambola na nsima ya ngoingoi te. Nakoyekola mosala mwangai mokolo na mokolo ntina te molakisi asepela epai ya ngai. Soko natosa malamu Nzambe alinga ngai lokola mpe abenisa boyekoli bwangai.



2. **BOTEYI** : *Bakelasi banso.*

| | | |
|---|---|---|
| molakisi | mo - ba | kelasi ya 1 |
| molangi | mo - mi | kelasi ya 2 |
| bokaboli | bo - ma | kelasi ya 3 |
| lininisa | li - ma | kelasi ya 4 |
| efelo | e - bi | kelasi ya 5 |
| ngonga | n - n | kelasi ya 6 |
| mboka | m - m | |
| lokasa | lo - n | kelasi ya 7 |
| lomposo | lo - m | |
| buku | - - ba | kelasi ya 8 |

3. **MISALA** :

1. *Boloba nkombo ijali nini.*

| | | | |
|---|---|---|---|
| lora | lilita | moi | limolo |
| esobe | eyano | ndoto | mpembe |
| nsonge | ostia | bomoi | liyane |

2. *Bobimisa kelasi ya nkombo ijali o n° 1.*

3. *Bopesa nkombo yoko jambi na* :

Nswei ya ndeke.
Nsuka ya misai.
Bosengi epai ya Nzambe.
Nyama ekonyanya o mai.
Eleko jambi na kubumba biloko.
Eloko jambi na kusambela.
Eloko jambi na kubete.
Eloko jambi na kutiya o makolo.



Eloko na kubonzela Misa-Santa.
Eloko na kufuta.
Ndelu ya mai.
Eloko jambi na kutambola.
Njila o elongi ya basenji.
Eloko na kutiya o motu.

4. *Bosilisa* :

Monganga akopesa mobeli .....
Ndete ekopesa ....
Nsoso ekobota .....
Mokila akobete .....
Molakisi akolakisa ......
Moloki akomeka ......
Boi akosalela .....
Molinga mokobima o .....
Ejibeli ekokanga .......
Moyekoli akoyamba ......

5. *Botiya n° 4 o bomingi.*

6. *Boloba nini ijali* :

| | | | |
|---|---|---|---|
| yanzi | nganzi | ziripoto | ntokia |
| manteka | mwese | ekotisi | libongo |
| ebuteli | mosantu | lomingo | batisimu |
| limpati | molili | panda | masuwa |

4. **BOSAKELI** : *Eskola.*

O nyele ya Kongo biskola bijali mingi.
Bisusu bijali mpo ya babali, bisusu mpo ya basi.
O eskola bakolakisa mpo ya nsango-ndamu, mambi ma Nzambe, botangi, mituya, ekolongonele, boyemi, mambi ma nse, bokomi, loyembo .....
Nalingi kelasi be jambi ekokola mayele mpe motema mwa ngai.

5. **LOYEMBO**: *Boyei, bana...*




II

Boyei, bana bake,
Boyei o eskola
Kuluka
Mituya
O ardwase
To bwanya!
Kukoma
Malamu
O monkanda mwabinu!
Boyei, boyei, bana!....

---

LITEYA XIII.

# Bandeko babale

1. **BOTANGI**: *Mokolo mpamba.*

— Leo, lero ejali mokolo mpamba, okoma epai ya ngai, tokende kutambola botamboli.
— Wapi, Karolo!



— Kuna o mboka ya mokonji mokolu o kilometa 5.
— Ojali na ndeko kuna?
— Solo najali na noko wangai moko kuna, ndagamisi bisu babale na bile bilamu.
— Tika moke, najali kuya.......



Ntangu eke na nsima batali bango o njila. Basepeli be. Esili bango kukoma o njila-panda balingi kuleka kasi mawa! bamoni masuwa ekasi ya mondele te o yango. Etuti Leo, ebwaki ye o nse. Ajoki mpota enene be. Ndeko wayeye abandi kulela. Ba-mboka bayei noki kutala. Bakamati Leo bakumbi ye o disipasere wapi abiki noki. Tika tojala na misu makasi o njila jambi na kupekisa mangumisa.

## 2. BOTEYI : *Bobakemi.*

1) Karolo ajali motu **molai**
2) Leo ajali mwana **moke**
3) Bakotambola o njila **semba**

Monoko **molai** moloba boni boni **motu** ajali.
Monoko **moke** moloba boni boni **mwana** ajali.
Monoko **semba** moloba boni boni **njila** ejali.
Tokomona lokola **molai** mpe **moke** ikokamata mpo ya yambo lokola nkombo **motu** mpe **mwana** ; kasi **semba** ekosenza nsoki te.

**Molai, moke** mpe **semba** ijali **mabakemi.**

**Bobakemi bokotalisa boni boni nkombo ejali.**
**Bokokamata mikolo mingi mpo ya yambo lokola nkombo.**

## 3. MISALA :

1. *Bobenda njila o nse ya mabakemi.*

| | |
|---|---|
| Bondoki bolamu | Motu ngolu |
| Mobeko mobe | Mwana mayele |
| Batu banso | Mosala mpamba |
| Mwa nkondoko | Mboka esi |
| Elongi petwa | Bowi mpenza |

2. *Bosilisa* :

Mabakemi na kupono : ...nene, ...sanda, bosoto, ngoingoi, ...tunu.

Mbeli ..... ekokata malamu te.
Bobeli bouti o nzoto .... mikolo mingi.
Molakisi akokambisa moyekoli ....
Mosala .... mokolembisa batu noki.
Nsonge ya ngomba ejali ....



3. *Bokanga bobakemi o nkombo.*

| | | |
|---|---|---|
| Libonza .... | Bondoki .... | Mwana .... |
| Mototo .... | Misa .... | Mbuma .... |
| Libaya .... | Dawa .... | Makei .... |
| Njila .... | Ndako .... | Ndunda .... |

4. *Boluka nkombo ibale ikuki o mabakemi* :

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ngolu | ...nene | semba | bosoto | ...kuse |
| ...besu | ...satu | ...tane | ...tanu | ...be |

5. *Botiya o bomingi.*

| | |
|---|---|
| Mwana ngoingoi | Mbeli ekasi |
| Motu moke | Meza esanda |
| Njila eselu | Moyekoli mosusu |
| Elamba etane | Motu moimi |
| Motu molangwa | Mokristu petwa |

6. *Bosilisa* :

Mwana malari ajali ......
Yezu ajali motu ......
Motu abongi kutala te ajali ......
Mwana akobanga nsoki te ajali ......
Mbuma mbesu ijali .....
Motema mwa mwana ajwi batisimu sesepi mojali ....

## 5. BOSAKELI : *Amando na Sabina.*

Amando ajali motumolo mwa Sabina.
Amando mwana molamu akogamisa nkaja wayeye o njila.
Bakotambola o misio, mboka elenge.
Bakotala mbira isanda na bafelere langilangi, mpembe, batane.
O ndako ya Nzambe bakristu basusu basambeli kwanza.
Bana babale bayingeli ndako ya Nzambe jambi na kusambela losambo la mpokwa.

4. **LOYEMBO** : *Ngbo mpe Sira.*




II

Sango apesi vakanse.
Alobi bango
« Sene batoto,
Botikala malamu be ! »

III

Ndebasali nkula eye.
Ndebagamisi
Baboti mingi.
Ndebatiki losambo te.

IV

Ndebabutwi na misio
Jambi balingi
Kukoma noki
Bana mayele ba Kongo.

---

LITEYA XIV.

# Biloko bia kelasi

1. **BOTANGI** : *Kelasi yabisu.*

Kelasi ya bisu solo ndako mpamba te.
Biloko biïke bijali o sopo. Epai ya bifelo tokomona bililimbi ndenge na ndenge : bisusu langilangi bijali binene, bisusu bijali gudi.
O boso bwa kelasi ejali kuruse mpe etando eïndu wapi molakisi akokoma nkula njike. Tokomona penepene na yango kiti mpe meza. Tokotikala o bitandaka. O fulu yabiango tokobumba ardwase, bikomeli mpe kaye.
Mbala mingi o moi moko molakisi akobianga bayekoli o etanda. Basusu bakotanga kuna nsambo, basusu bajali kukoma malamu na mpembe.
Soko bakobete ngonga kelasi ekosila. Tokosambela elongo. Mwana moko akosukola etanda na ndambo ya elamba mpe tokokende o mboka.
E bandeko ! kelasi ndako elamu. Tolingi yango mpe tozanga te kukoma mokolo na mokolo.





2. **BOTEYI** : *Verebe « KUJALA ».*

**Eleko ya sesepi :**

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Sesepi | ngai | n a - j a - l i | na | buku |
| Sesepi | **yo** | o - j a - l i | na | buku |
| Sesepi | **ye** | a - j a - l i | na | buku |
| Sesepi | **bisu** | t o - j a - l i | na | buku |
| Sesepi | **binu** | b o - j a - l i | na | buku |
| Sesepi | bango | b a - j a - l i | na | buku |

3. **MISALA** :

1. *Botambwisa* :
   *a)* Kujala na babuku basatu.
   *b)* Kujala o kelasi.
2. *Bosilisa epai ya verebe « kujala ».*
   Molakisi ........ mayele.

........ (bisu) kuyekola Lingala.
....... (ngai) yambo o kelasi yangai.
Bayekoli ba kelasi ya isatu ....... o bilanga.
Martino .......... moyekoli molamu.

3. *Botiya o bomingi.*

Najali na ekomeli.
Rufina (na Ivona) ajali o kelasi ya bamasere.
Mwana, ojali ngoingoi, mabe mingi!
Nzambe (na basantu) ajali o lora.
Mosantu ajali na esengo mingi.
Mwana ajali o etando eïndu.
Najali na kaye yoko.

4. *Botiya o bomoko.*

Basenji bajali o kelasi te.
Bamope bajali basaserdoti.
Bojali na ekomeli ya sesepi.
Tojali bayekoli ba eskola ya bamofelele.
Balakisi bajali bakonji ba bayekoli ba bango o kelasi.

5. *Botambwisa.*

*a*) Kujala moyekoli molamu.
*b*) Kujala na biloko biïke.

**4. BOSAKELI:**

Najali o kelasi ya ibale.
Molakisi wangai ajali malamu be.
Tojali kuyekola mingi.
O etando eïndu moyekoli moko akokoma bosakeli.

**5. BOTANGELI:** *Buku yangai!*

Najali na buku eke
Kasi nalingi yango be!
O buku, na kelasi
Moi moi ndenayekoli.



Naetanga baletele.
Buku ejali etele,
Etele ya mayele!
Ndenabateli yango be,
Buku yangai, buku eke!

---

LITEYA XVI.

# O mai

**1. BOTANGI:** *Mai Uele.*

O mboka ya bisu mai manene makotambola: nkombo ya mango Uele.
Uele ejali maliba makasi. Ekotambola noki. Matu makoleka mango, majali te lokola masuwa ya mondele ekotambola o likolo lia mai. Maeta makopekisa bamasuwa ba mindele kutambola o Uele.



Uele etondi kutunda na basamaki. Bakango bakokanga bango, basusu baliki bakilo ntuku inei.
Nkoli mingi ikobika lokola o Uele. Ejali lingumisa linene jambi na batu bakososa nzoto yabango o mai. Toyoki mbala njike kwanza nkoli ikangi batu balingaki kunyanya o Uele na nta ntongo. Ena mawa te?
Mai manso majali manene bo Uele te. Masusu majali make. Miluka mijali o mboka inso. Mai make makobima o etele, makotambola boyo o moluka. Miluka mingi misangani mpe mongala mokobima.
Mai manso makotambola o mbu.

## 2. BOTEYI : *Verebe « KUJALA »*

**Eleko ya sesepi : persona ya isatu**

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Kel. 1 | **bomoko :** | Mokango | a j a l i | o mai. |
| | **bomingi** | Bakango | b a j a l i | o mai. |
| Kel. 2 | **bomoko :** | moluka | m o j a l i | o mboka. |
| | **bomingi :** | miluka | m i j a l i | o mboka. |
| Kel. 3 | **bomoko :** | bwatu | b o j a l i | o libongo. |
| | **bomingi :** | matu | m a j a l i | o libongo. |
| Kel 4 | **bomoko :** | libanga | l i j a l i | o mongala. |
| | **bomingi** | mabanga | m a j a l i | o mongala. |
| Kel. 5 | **bomoko :** | ebale | e j a l i | mai manene. |
| | **bomingi :** | bibale | b i j a l i | mai manene. |
| Kel. 6 | **bomoko :** | mbaka | e j a l i | nsuka ya bwatu. |
| | | nkai | e j a l i | o bwatu. |
| | **bomingi** | mbaka | i j a l i | nsuka ya bwatu. |
| | | nkai | i j a l i | o bwatu. |
| Kel. 7 | **bomoko :** | lokele | l o j a l i | o nse ya mai. |
| | **bomingi :** | nkele | i j a l i | o nse ya mai. |
| Kel. 8 | **bomoko :** | kiboko | e j a l i | o mai manene. |
| | **bomingi :** | bakibobo | b a j a l i | o mai manene. |



**O persona ya 3 verebe ekokamata mpo ya yambo lokola nkombo.**

**Kasi a) O kelasi ya 6 E ejali o bomoko mpe I o bomingi.**

**b) O kelasi ya 7 LO ejali o bomoko mpe I o bomingi.**

**c) O kelasi ya 8 E ejali o bomoko mpe BA o bomingi**

## 3. MISALA :

1. *Bokanga verebe o ejalela :*

Meza ...jali esanda.
Boumbu ...jali bobe.
Loso ...jali bile.
Bakristu ...jali na sapele.
Bifelu ...jali o ndako.
Lokoso ...jali malamu te.
Ndika ...jali o mbuma.
Kuruse ...jali o kelasi.

2. *Bosilisa :*

Magazini ...nene ...jali o mboka.
Mabanga ...sanda ...jali o mai.
Petro na Roza ...jali bayekoli ba misio.
Kapitula ...jali na ...bienga ...bale.
Ndombe ...jali na mosala mwa Leta.
Bitapi ...ike ...jali o jamba.

3. *Botiya o bomoko njila o bomingi, mpe o bomingi njila ijali o bomoko o mosala n° 2.*

4. *Botiya o bomoko :*

Batu bajali o mai manene.
Mimpanga mijali o maboko ma basoda.
Baboti bapesaki ngai minkoko.
Ndunda ijali o gadi yabisu.
Nsala ya ndeke ijali langilangi.
O bifelu tokomona babiriki.

5. *Boloba nkombo ijali nini* :

| | | | |
|---|---|---|---|
| ndeke | ndoi | malangiti | nsete |
| nkaja | ligbololo | bwatu | molimu |

4. **BOSAKELI** : *O mai.*

Tokendaki kutambola o mai.
Tomonaki batu bajalaki kulobo.
O mongala mabanga majali mingi .mpe mai makotambola [na bokasi.
Mangumisa majali o mai jambi nkoli ijali kuna mpe ikolia [batu.
Bamasuwa ba mindele bakotambola o mai manso te.
Tomonaki masuwa yabango na Aketi.

.5 **LOYEMBO** : *Na Bwatu.*




II.

Tokokima mabanga.
Tokosala na ligegi.
Tokokoma na mboka.
Tokopesa mbote mingi.

III.

Tokoyemba nzembo be.
Tokosepela o ntanda.
Tokopema nsoki te.
Tokolinga kutambola.





LITEYA XVI.

# Misala

1. **BOTANGI** : *Misala.*

Misala mijali ndenge na ndenge. Tobongi kusala na maboko to na mayele. Bakabinda, batuli, Bakango, balifi, bakosala na maboko.
Bayekoli, balakisi bakosala na mayele. Kasi batu banso ba-



bongi kusala. Nzambe alobaki na Adamu : « Ndosali o njungwa ya elongi yayo kina bowi bwayo. »
Mwana akosala te ajali mwana ngoingoi. Moyekoli akoyekola sesepi malamu o kelasi te, na nsima ya kelasi yayeye asala lokola malamu te.
Ejali nsoni enene na ye na kutala lokola bana bake baleki ye noki na mayele.
Soko mwana akoyekola malamu te asala nini?
Akokende mikolo mingi kusenga na Yezu ajali o ndako ya Nzambe ye atanisa mayele ntina te abongi kuyekola makasi.
Nzambe agamisa solo bana bakosambela bongo.

## 2. BOTEYI : *Baverebe basusu.*

**Eleko ya sesepi.**

| | |
|---|---|
| Sesepi ngai | na-KO-yekola |
| Sesepi yo | o- KO-yekola |
| Sesepi ye | a- KO-yekola |
| Sesepi bisu | to- KO-yekola |
| Sesepi binu | bo- KO-yekola |
| Sesepi bango | ba- KO-yekola |

## 3. MISALA :

1. *Botambwisa o eleko ya sesepi :*

Kutambola o njila. Kunyanya o mai.
Kukima nkopi. Kukoma o monkanda.

2. *Botiya o persona ya yambo.*

Okobanda mosala mwayo?
Bokoboma nyoka.
Bakojwa ndimu ntamu jumi.
Bakoni bakokonda.



Akonyata lomposo.
Bakosepela o mokolo mpamba.
Bakonokolo mbuma iteli.
Bokotondo Nzambe jambi na grasia.
Bakotosa bakonji.
Bakoteka ndika.

3. *Botiya o bomingi.*

Mosenji akotumba ndako.
Mope akotanda bokonji bwa Nzambe.
Yanzi ekozuza nzoto.
Nsoso mobali ekogama o ntongo etane.
Nakoyekola malamu o kelasi.

4. *Bokanga :*

Bana basusu ...pasa motu mwabango.
Mwana ngoingoi ...lota mikolo mingi.
Masini ...nyata baletele o buku.
O garasisi (bisu) ...pema makasi.
( Yo) ...sambela malamu o ndako ya Nzambe.

5. *Boluka baverebe banei na bosali mpe botambwisa bango.*

6. *Boluka verebe yoko o kelasi yoko yoko, mpe botiya yango o persona ya isatu bomoko mpe bomingi.*

## 4. BOSAKELI : *Garasisi.*

Ntangu ya garasisi tokosala misala miïke.
Bakoyekola kutambola na kitoko.
Molakisi akolakisa bisu mosala mwa maboko, makolo, motu na mobimbi.
Tokolinga ntangu eye na kutanga te.
Solo ! garasisi ekokolisa ngufu ya nzoto lokola losambo lokokolisa ngufu ya molimu.

5. **BOTANGELI**: *Nalingi garasisi.*

Nalingi garasisi
Nalingi kusala
Na maboko
Na makolo
Na motu, na mobimbi.
Nalingi kusala.

Nalingi kutambola
Semba o molongo.
Na esengo
Na kitoko
Bongo natambola
Motu o likolo.

---

LITEYA XVII

# Biyenga

1. **BOTANGI**: *Santu Aloisi.*

— Aloïsi lobi ejalaki eyenga ya Santu Ndoi wayo.

— Solo? Mawa! nabusanaki. Kasi boni boni oyebaki eyenga ya Santu Ndoi wangai?

Ejali nkula ekasi te. Natalaki yango o liyebisi lia biyenga bia Eklezia mpe molakisi apesaki bisu mokolo lobi nsambo ya Santu Aloïsi. Ajalaki palanga mobali mpenza Asalaki lisumu bowi te o bomoi mobimba bwayeye.

Ejalaka yeye o mboka Roma, bokono bonene bobimaki wana. Batu balingaki kukufa na kutanga te. Aloïsi akendaki kubondo babeli kasi malari yango ekangi ye lokola. Akufi ntangu eke na nsima.



Papa wa Roma atiyaki ye mobateli monene wa bayekoli banso.

Tika tosambela Santu Aloïsi mingi o ntangu ya masenginya, ntina te agamisa bisu jambi na kutikala na bopetwi.

2. **BOTEYI**: *Verebe « KUJALA ».*

**Eleko eliki**

| | | | |
|---|---|---|---|
| Eyenga eliki ngai | na-jala-ki | o | misa santa. |
| Eyenga eliki yo | o- jala-ki | o | misa santa. |
| Eyenga eliki ye | a- jala-ki | o | misa santa. |
| Eyenga eliki bisu | to-jala-ki | o | misa santa. |
| Eyenga eliki binu | bo-jala-ki | o | misa santa. |
| Eyenga eliki bango | ba-jala-ki | o | misa santa. |

3. **MISALA**:

1. *Botiya o eleko eliki.*

Najali o kelasi.
Bojali o ndako ya Nzambe.
Bajali bayekoli balamu.
Ojali mwana wa kelasi ya ibale.
Tojali kusambela Motema Mosantu mwa Yezu.
Ajali na buku yoko.

2. *Bosilisa*:

Santa Anesi ...jalaki mwasi elenge, akufi martiru.
Bwatu ...jalaki o mai Uele.
Bayekoli ...jalaki kusambela lobi na mpokwa.
Santu Yozefu ...jalaki kabinda.
Martiru ...jali mokristu apesaki makila ma yeye mpo ya Nzambe.
Nero, kaizari wa Roma, ...jalaki monyokoli monene.

Bokosala na lomingo? — ...sala na lomingo te jambi ...jali bakristu.

3. *Nkombo na nsima ijali nini?*

| | | | |
|---|---|---|---|
| masuwa | bandoi | elilimbi | mbula |
| sukali | meza | kiti | ebumbelo |

4. *Bokanga* :

Esosoro ...jalaki o jamba.
Maseke ...jalaki o masuwa ya mondele.
Astirida ...jalaki mwasi wa Bula-Matari Leopole III.
Basenji tomonaki na ntongo ....jalaki na nzoroko.
Yezu-Kristu ...jali o ostia.
Lifungola lia kelasi ...jalaki o maboko ma yo.
Mokango asili akufi lobi ...jalaki na matu manei.
Njoku, tobetaki lobi ...jalaki na maembo ...nene.

4. **BOSAKELI** : *Biyenga.*

Biyenga binene bia Yezu bijali : Mbotama ya Yezu to Noeli. Paseka to Botemisi bwa Yezu, na mpe Mbuta ya Yezu o lora. Eyenga enene ya Santa Maria ejali mokolo mwa 15 mwa sanja Augusti.
Eklezia ekokondola o motema basantu banso mokolo mwa yambo mwa Novembe. Mokolo mwa mibale mwa sanja eye tokokanisa milimu mia epongeli.

5. **BOTANGELI** : *Eyenga.*

Nzambe alingisi
Soko tosalaki
Poso yoko mobimba,
Moi moko tokopema.

Tobongi kukende
O ndako ya Nzambe,
Kuyoka misa santa
Mpo ya kumokumisa.

Tobusana te.
Tosepela be!



LITEYA XVIII.

# Bamartiru ba Uganda

1. **BOTANGI** : *Bowi bwa bamartiru.*

O nyele ya Uganda bakristu bajalaki mingi kwanza te. Eyamba ekoli noki noki.
Mokonji Mwanga ajalaki mopaganu. Apekisi batu bayeye kundima o liteya lia basango.
Ajalaki na basaleli baïke; basusu bajalaki bakristu balingaki kuboya eyamba nsoki te.
Mwanga ayoki nkanda be, ayoki mposa ya makila. Abwaki bango o bloko. Luanga Karolo, kapita wa bango, atiki te kupesa batu bayeye ngufu.
Mokolo mosusu eyenga ya Mbuta ya Yezu ejalaki, mokonji alingaki kubongola bango. Asalaki yango enene.



Babimisi bakangemi na nkamba o nkingu mpe maboko o mokongo.
Bamartiru basepeli ; balobi : « Nzambe abateli bisu malamu, Nzambe ajali malamu. »
Senkole, kapita wa babomi, akamati Luanga a'obi : « Ngai mpenza nabongola yo. » Karolo agami na bandeko bayeye : « Bandeko senene. O nsa yoko tojwana bisu gutu o lora ».
Basusu bandimaki : « Lokuta te ! epai ya Nzambe !... »
Sesepi bakangi bamartiru banso o soli mpe bapelisi moto.
Mopaganu moko aseki bango : « Tokende kutala soko Nzambe wabinu akoma kukosola binu ! » Buruno anoli : « Obongi kutumba nzoto yabisu, kasi molimu, wapi ! mokende o paradisu. »
Mbisa Senkole abongoli Luanga mpembeni ya njila. Atumbi nzoto yayeye petepete. Senkole alobi ye : « Sambela malamu ntina te Nzambe wayo akosola yo. » Karolo alobi : « Ligboma ! Oyebi te olobi nini ! Moto mwango mojali lokola mai mpio o makolo mangai, kasi keba ntina te Nzambe oyo, otuki sesepi, akambisa yo te na nsima. »
Ntangu eke'na nsima Luanga asili awei.

## 2. BOTEYI : *B a v e r e b e  b a s u s u .*

**Eleko eliki**

| | | |
|---|---|---|
| Ngai | n a - m o n a - k i | nyele ya Uganda kwanza te. |
| Yo | o - m o n a - k i | nyele ya Uganda kwanza te. |
| Ye | a - m o n a - k i | nyele ya Uganda kwanza te. |
| Bisu | t o - m o n a - k i | nyele ya Uganda kwanza te. |
| Binu | b o - m o n a - k i | nyele ya Uganda kwanza te. |
| Bango | b a - m o n a - k i | nyele ya Uganda kwanza te. |

## 3. MISALA :

1. *Botiya o bomingi* :

Najali mwana mokristu ; kalakala najalaki mopaganu.



Martiru ajalaki mokristu lokola.
O Uganda mokonji abwaki martiru o moto.
Moloki amekaki Luanga kasi mpamba.
Lisenginya likomeka bisu lokola.
Ngufu ya Nzambe ekopusa yango ya moloki.

2. *Bosilisa* :

Monoko na kupono : tambwa, ndeko, ngombo, bisende, molakisi.

Petro asanaki na.... wayeye.
... mwasi epesaki milki gutu te.
... ..kangaki ngandi o uma.
... ..lakisaki bisu $2 + 2 = 4$.
O uma tokomona ... mingi.

3. *Botiya o bomoko* :

Bandeko bakomaki o mboka, bisu tosalaki elongo na bango
Nkosi ijali nyama na kitoko.
Basoda babunaki makasi o etumba ya Tabora.
Toyembaki nzembo ya bamartiru ba Uganda.

4. *Bondima* :

Beato Luanga Karolo nani ?
Uganda nini ?
Martiru nani ?
Tokokembisa bamartiru ba Uganda jambi nini ?
Nzambe alingi bango ?

5. *Bobenda njila o nse ya baverebe o eleko eliki mpe njila ibale o nse ya baverebe o eleko ya sesepi.*

Najali na buku.
Tokendaki na ndako ya Nzambe.
Toliaki fufu ya nsongo.
Bango bajali bakristu.
Nkoi ejali nyama ebe, ekolia batu.
Yozefu afutaki ntako ya Leta.

4. **BOSAKELI** : *Bamartiru o moto.*

Bomonaka bamartiru nkoni balobaki bango te : « O esika yeye ndetomoni Nzambe ! » Mbisa bakokanga mokristu moko moko o soli.
Nkekere ekasi ekokanga makolo na maboko mabango. Batu babe babwaki bango o moto.
Bwale mingi mpenza !
Martiru moko nkombo yayeye Buruno alingi awei alobi : « Bobongi kutumba nzoto ya bisu kasi molimu nsoki te ! Tokokende o lora ! »
Tika tosambela bamartiru ba Uganda na kutanga te ntina te bagamisa bisu.

6. **BOTANGELI** : *Epai Uganda...*

Kalakala epai Uganda
Nkolo ajalaki mobe.
Bana bakristu na mpe Luanga
Babangaki ye nsoki te.

Nkolo ayokaki nkanda be
Jambi na batu bakristu.
Bango bakembisaki Nzambe
Mpe Nzambe apesi ngufu.

Luanga na bandeko bayeye
Banso bakufi o moto.
Kasi sasa o misu ma Nzambe
Ebandi nkembo ya bango.

Luanga ! o nyele ya Kongo
Bapaganu badi mingi.
O lora sambela mpo ya bango
Ntina ya yo ndebakoswi.





LITEYA XIX.

# Lora

1. **BOTANGI** : *Lora.*

Yakufaka batu banso o mokiri, ejala ntangu ya likambo lia nsuka. Yezu aboya bakiti afungoli bango linfelo mpo



ya lobiko. Nsima atala basantu mpe aloba : « Boyei batu ba bolingi bwangai, boyingela lora mpo ya lobiko... »

Mpe o mwinda monene banso bayingela na esengo mingi lora.

Anjelu mobateli atambwisa bisu epai ya Yezu na mpe Santa Maria na basantu basusu. Tokata ndeko enene na bango na nkembo mingi.

Nzambe ajingi bisu banso ekopi. Aloba : « Tala mboka ya ngai, ejala inso mpo ya yo, jambi ojali mwana wangai na lobiko. »

Na mbisa tokuta kuna bandeko, baboti, bamofelele, bamasere, bamope, baepiskopu, bapapa ba Roma, bango banso batamboli njila ya lora malamu. Bapema na esengo, basepela na kutanga te, na kusila te.

Tika tosilisa malamu mibeko minso mia Nzambe aw'o nse ntina te mokolo mosusu tobongi kuyingela lora mpo ya lobiko.

## 2. BOTEYI : *Verebe KUJALA*».

**Eleko ekoya**

| | | | |
|---|---|---|---|
| Na mpokwa ngai | na-jala | o ndako ya Nzambe. |
| Na mpokwa yo | o-jala | o ndako ya Nzambe. |
| Na mpokwa ye | a-jala | o ndako ya Nzambe. |
| Na mpokwa bisu | to-jala | o ndako ya Nzambe. |
| Na mpokwa binu | bo-jala | o ndako ya Nzambe. |
| Na mpokwa bango | ba-jala | o ndako ya Nzambe. |

## 3. MISALA :

1. *Boloba soko baverebe bajali o eleko ya sesepi, eliki to ekoya.*

Nzambe ajali o lora.
Basantu basalaki bitumba bikasi o nse mpe bajali sasaivi na



esengo o lora penepene na Nzambe.
Soko bakristu bakotambola malamu o njila ya likolo bajala mokolo mosusu o lora lokola.
Sala malamu ojala mwana wa bolingi bwa Nzambe.

2. *Botiya o eleko ekoya* :

Najalaki o mboka na ntongo.
Marselino ajali na makuta saba.
Bwatu bajalaki o mai Uele.
Tojali na mandoki mabale o mboka.
Nkolo wangai ajalaki malari o mbeto.

3. *Botambwisa verebe* « Kujala na nsa » *o eleko ya sesepi eliki mpe ekoya.*

4. *Bondima* :

Ojali na kuruse ?
Baboti bajali o ndako ya sesepi ?
Bakiti boni o kelasi ya yo ?
Maninisa boni o ndako ya Nzambe ?
Nkopi ekobika wapi ?

5. *Bosilisa epai ya eleko eliki.*

Basoda — *kusala* — etumba.
Santa Maria mpe Santu Yozefu — *kujala* — kalakala o mboka Nazarete, kasi sesepi o mboka ya lora.
Mai — *kutonda* — bwatu.
Mama — *kututa* — masangu o eboka.
Batu banso — *kuuta* — epai ya Adamu mpe Eva.

6. *Botambwisa o eleko ya sesepi mpe o eleko eleki.*

Kukanga monoko o kelasi.
Kutosa mibeko mia Nzambe.

## 4. BOSAKELI : *Nsambo ya mokonji.*

Mokonji akutaki mokengeli wa mpata, alobi ye : « Mwana, ojala na mosolo boni jambi na mosala mwayo ? »

Mwana abutisi monoko : « Ngai !.... najala na mosolo mpila yoko mwayo, mokonji ! »

— « Solo ! » mpe mokonji aseki.

« Boyo, alobi mwana, nakotambwisa mpata yangai ; yo, okokonja batu mpe elongo tojala na lora to linfelu. »

Mokonji anoli : « Lokuta wapi ! mwana. »

Mpe apesaki mwana nsima faranka matabisi.

5. **BOTANGELI** : Mobeli

O mboka ya Rufina
Motu wa kalakala
Ajali na kukufa.
Ajwaki batisimu
Boyo adi mokristu.
Abangi kukufa te.
Rufina asengi ye :
« Jambi nde obanga te ? »
Nsima motu alobi :
« Kubanga mpo ya nini !
Nakende na esengo
O lora na lobiko ! »

---

LITEYA XX.

# Botamboli

1. **BOTANGI** : *Botamboli.*

— Bandeko bangai nayoki molakisi asili alobi, lobi ejala mokolo mpamba. Soko totambola botamboli ?

— Bisu na Karolo na yo tokenda elongo o mboka ya tata



wangai. Mama asala bile mpo ya bisu banso. Mbisa tokenda kulobo. Ejali sesepi gala, basamaki bajali mingi mpe mai makaoki manso. Tobutwa na mpokwa mpe tojala na misio mpo ya losambo la mpokwa. Malamu boyo ?

— Malamu be !

. . . . . . . .

Kasi mokolo mwa nsima mbula ebeti mpe bayekoli basepelaki mingi boyo libosu, bajali sesepi na mawa.

Tika tokanisa bobele mpo ya lero, yango na lobi te, jambi toyebi te soko lobi eyei malamu lokola tokanisaki.






**2. BOTEYI** : *Baverebe basusu.*

**Eleko ekoya**

Poso esusu **na-tambola** o njila ya jamba.
Poso esusu **o-tambola** o njila ya jamba.
Poso esusu **a-tambola** o njila ya jamba.
Poso esusu **to-tambola** o njila ya jamba.
Poso esusu **bo-tambola** o njila ya jamba.
Poso esusu **ba-tambola** o njila ya jamba.

**3. MISALA** :

1. *Botiya o eleko ekoya.*

Nakokanisa na esengo botamboli bolamu bwa lobi.
Mwana oyo akotala bipai binso.
Ndombe akangaki monkanda mwayeye.
Tokopasa nkasa ya buku.
Akolota nsoki te.
Nakoyemba o kelasi mpe o njila.

2. *Botambwisa o eleko ekoya* :

Kujwa bolingisi na kutambola.
Kusomba elamba etane.
Kukosola moninga.

3. *Botiya o bomoko* :

Bana mayele bakobumba makuta mabango.
Misu ma mototo mokristu makobimisa bopetwi bwa molimu.
Mitema mia bana bake mijali lokola bilamba mpembe.
Matu matambola o mai lobi.
Sanja ekoya bakristu bakondela o motema eyenga enene.

4. *Botambwisa* : a) *o eleko ya sesepi.*
b) *o eleko eliki.*
c) *o eleko ekoya.*

Kukumba nkoni o ndako.



5. *Botambwisa o eleko ya sesepi.*

Kupesa mai o maloni.
Kukima mangumisa.
Kuyemba loyembo.
Kukondela eyenga o motema.

6. *Botambwisa o eleko eliki.*

Kubokolo buku.
Kukotisa ngufu ya motema.
Kutala ndeke.
Kutuba masumu.

7. *Botambwisa o eleko ekoya.*

Kusambela na mpokwa.
Kujila moninga.
Kukumba ndeko.
Kukita ngomba.

**4. BOSAKELI** : *Mwana wa ntaba.*

Ntaba-mwana abalanaki penepene na mama wayeye.
Kasi alingi kukima esi eke.
Mama amopaleli yeye te : « Mwana, tika mama wayo te ntina te lingumisa likangi yo te. »
Mpamba, mwana asili akimi.
Atamboli kutambola ka ka ka kina o likolo lia mabanga.
Mawa ! akwei. Bolelaka abuteli penepene ya mama wayeye.
Lomposo layeye mobele makila.
Bana botosa malamu, bokwa o masumu te.

5. **LOYEMBO** : *Botamboli.*




II

Din, din, din... tokotambola
Tokokende o molongo
Tokopengwa o libongo
Din, din, din, din din... tokotambola

III

Din, din din,... tokolemba te.
Tokoyemba banso nzembo.
Tokosepela elongo.
Din, din, din, din, din... tokolemba te!

---

LITEYA XXI.

# Noeli

1. **BOTANGI** : *Noeli.*

O ntangu ena mokonji wa Roma akonjaki lokola nyele ya Ba-Yuda. Tibere, ye oyo mokonji atondi na lolendo, alingi kuyeba na solo akonjaki batu boni o nyele yayeye.

Atindi monkanda bipai binso, asengi boyo : « Batu banso bakende kupesa nkombo ya bango o mboka ya bateta ba bango. »



O mboka Nazarete Yozefu elongo na molongani wa yeye Maria babikaki. Batosaki sesepi monoko mwa mokonji. Batamboli.

Yakomaka bango o mboka Beteleme baluki esika ya kulala, kasi bajwi te. Bakei kubumba bango o sopo ya ndako ya nyama.

Katikati ya butu Santa Maria aboti kuna Mwana Yezu, Nzambe mpenza, Mokosoli wa batu.

Sasa anjelu asangeli nsango eye o bakengeli ba bakandoro bajalaki penepene kukengele mpata yabango. Na nsima banjelu na kutanga te bayembi nzembo be, bango te : « Nkembo na Nzambe o lora mpe o nse boboto na batu balamu. » Bakengeli bakamwi. Bakei noki kukembisa Mwana Yezu.

Bakristu bakokundola o motema eyenga ena mokolo mwa 25 mwa Desembe.



## 2. BOTEYI : *Ejalela.*

1) Butu ejalaki.
2) Santa Maria aboti Mwana Yezu.
3) Bakengeli babateli mpata.

---

1) *Nini* ejalaki? — B U T U
2) *Nani* aboti? — S A N T A  M A R I A
3) *Banani* babateli? — B A K E N G E L I

*Butu* ejali ejalela ya « ejalaki »
*Santa Maria* ejali ejalela ya « aboti »
*Bakengeli* ejali ejalela ya « babateli »

**Jambi na kuluka ejalela ya verebe bakosenga libosu lia verebe mituna : NANI? soko NINI?**

## 3. MISALA :

1. *Bobenda njila o nse ya bijalela.*

Ngombo ejali nyama.
Santu Yozefu na Santa Maria balukaki ndako ya kulala.
Batu balingi bango te jambi bajalaki basamba
Yezu akomi o nse uta bolingi bwa batu.
Mpata ikengelemi na babateli.
Nzambe atindi banjelu o nse.
Erode abangi boya bwa Yezu.

2. *Bosilisa epai ya ejalela.*

.... ajali mwana wa Nzambe.
.... bayembaki o misu ma bakengeli
.... babonzelaki Yezu o tempelo.
.... alakisa bisu nsambo ya Yezu.
.... esika wapi Yezu abotami.



3. *Boloba mituna jambi na kujwa bijalela*

Mbwa, mpata, ntaba ijali inso nyama ya mboka.
Santa Maria ajali mama wa Nzambe mpe mama wabisu.
Santu Yozefu ajali tata mobateli wa Yezu.
Bakonji ba monyele bakomaki kukembisa Mwana Yezu.
O mboka Beteleme ndako ijalaki mingi.
Ba-Yuda bagamisaki mama wa Nzambe te.
Nkula eye ejali nsoni enene jambi na bango.

4. *Bobenda njila o nse ya bijalela o loyembo.*

5. *Bokoma o njila bijalela na nsima :*

| | | | |
|---|---|---|---|
| bile | mototo | mama | mosuni |
| likonga | tambwa | mbira | elanga |
| ndeke | farasa | bwatu | nkaja |

## 5. BOSAKELI : *Mbotama ya Yezu.*

Noeli eyenga enene ya bakristu.
Bango bakokundola o motema mokolo mona mbotama ya Yezu.
Bipai binso o molongo bakristu basepeli.
Bamope basambela bamisa santa basatu mokolo mwa Noeli.
Bakosambela lokola misa santa katikati ya butu.
Na kutanga te bakristu bakende kujwa nzoto ya Mokonji mokolo mona.
Solo, Noeli eyenga elamu.

## 6. LOYEMBO :

NOELI



| II | III |
|---|---|
| O mokiri | Na Maria |
| Motu moko te | Mpe na Yozefu |
| Alambeli | Solo, bana, |
| Mokonji monene ! | Ndetobondi Yezu !.... |



## LIYEBISI LIA NKASA

*nkasa*

MATEYA



NZEMBO

MATANGELI






DE MEESTER, WETTEREN